# Koreys tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Koreys tili** — koreyslarning tili. Oltoy tillariga, baʼzan toʻngusmanjur tillariga kiradi, deb taxmin qilinadi. KXDRning hamda Koreya Respublikasining rasmiy tili. Bu tilda 60 mln. kishi soʻzlashadi (1992). Uning genetik jihatdan boshqa tillar bilan bogʻliqligi aniqlanmagan. Koreys tilining shim.-sharqiy, shim.-gʻarbiy, markaziy, jan.-sharqiy, shim. va jan. shevalari bor. Koreys tilida 40 fonema (19 undosh, 21 unli) mavjud. Morfologik jihatdan agglyutinatsiya rivojlangan. Feʼl zamonlari hozirgi, 2 oʻtgan va 2 kelasi zamon shakllaridan iborat. Son kategoriyasida birlik va koʻplik shakllari farqlanmaydi. Nisbat kategoriyasi hamma feʼllarga xos emas. Leksikasida xitoy tilidan, sanskrit, moʻgʻul va baʼzan Yevropa tillaridan oʻzlashgan soʻzlar bor. Koreys tili 1993 yilgacha "standart til", 1966 yilda "madaniy til" (munxvao) deb atalgan. Bu tilning 2 turi ham KXDR hamda Koreya Respublikasida qoʻllanib kelinadi. KXDRda koreys yozuvi, Koreya Respublikasida xitoykoreys aralash yozuvi qoʻllanadi.[2]

| Koreys tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | 한국어, (한국말) 조선말 |
| **Mamlakatlar** | KXDR, Janubiy Koreya, Xitoy, Yaponiya, AQSh, Kanada |
| **Rasmiylik holati** | KXDR, Janubiy Koreya, Xitoy (Szilin) |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 66,3 million[1] |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Oltoy |
| **Alifbosi** | hangul, hanja |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | ko |
| **ISO 639-2** | kor |

## Manbalar


1. Ethnologue — Languages of the World (http://www.ethnologue.org/ethno_docs/distribution.asp?by=size)
2. "Koreys tili" *Oʻz ME*. K-harfi (http://n.ziyouz.com/books/uzbekiston_milliy_ensiklopediyasi/O'zbekiston%20Milliy%20Ensiklopediyasi%20-%20K%20harfi.pdf) Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Koreys_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*

Bu andozani aniqrogʻiga almashtirish kerak.